# KITABU CHA EDDAH

Kimetungwa na Mauled Makokha

**EDA**

1. **Maana yake**
   Ni wakati mwanamke anakaa na kujizuia ili ijulikane utupu wa tumbo lake kutokamana na mimba kwa kuhesabu miezi au quruu au kwa kuzaa

2. **Hekima yake**
   - Ili kuuhifadhi ukoo (nasabu) ili isichanganyike. Ambayo ni haki ya wazazi wawili na haki ya mtoto pia
   - Ili kumpa mme wakati ili amrudie mkewe
3. **Dalili ya kwamba kukaa eda ni jambo la kisheria**
   - Amesema Allah
   - Amesema mtume
   - Ijmaa ya wanavyuoni
4. **Aina za eda**
   Nazo ni mbili:
   - Eda kwa sababu ya kufiwa mme
   - Eda isiyo ya kufiwa mme

Ikiwa ni mja mzito

1 (eda yake yaisha anapozaa.aliingiliwa na mmewe au la, mkumbwa au mdogo, huru au mfungwa)

2 (wamesema Ali na Ib n Abbas (R.A )eda yake itakua kwa kuangalia itakayokua ndefu ima kuzaa au kukaa miezi minne na siku kumi)

Ikiwa si mja mzito

Nae ima ni huru au mfungwa.basi akiwa huru eda yake ni miezi minne na siku kumi na akiwa mfungwa kauli ya sahihi ni kwamba eda yake ni miezi miwili na siku tano

5. **Muda wa chini wa kubeba mimba** ni miezi sita kwa sababu Allah amesema kwamba muda wa kubeba mimba na ule wa kunyonyesha ni miezi thelathini(30 months) kisha akasema muda wa kunyonyesha pekee ni miezi ishirini na minne(24months =2yrs ) kwa hivyo 30-24 = 6months
6. **Muda wa juu sana** ni miaka minne nayo ni kauli ya imamu shafii na Ahmad au miaka saba nayo ni kauli ya imamu Malik au miaka minne nayo ni kauli ya imamu Abu Hanifa. Na wengine wakasema haina muda maalumu.
7. **Maana ya quruu** ni siku ambazo mwanamke anatahirika kutokana na hedhi lakini imamu Abu Hanifa na imamu Ahmad wamesena quruu ni zile siku mwanamke yuko ndani ya hedhi